Zulu

Society of Inquiry –
Andover Theol. Semy.

Presented by W. I. –
Ifumi. South Africa
1851

# INCWADI

# YAMAGAMA.



PORT NATAL:
PRINTED AT THE AMERICAN MISSION PRESS.

1849.

# AMAGAMA.



## 1.—L. M.

1. Umenzi omkulu wetu,
Si yez' ebusweni bako,
Umusa wako umkulu,
Wena u wu si bonise.

2. U ya si bona o kwetu,
U ya si kumbula tina,
U ya si zwa tina apa,
U ya si zwa apa sonke.

3. Yiza uku si busisa,
U si pe ilizwi lako,
U si pe unyana wako,
Uku si sindisa tina.

4. Vula 'zinhliziyo zetu,
Kanyisa amehlo etu,
Si pe umusa omkulu,
Si yekel' izono zetu.

## 2.—8s. 7s.

1. Kristu, Umsindisi wetu,
   Wa fela tin' aboni,
U hlez' ezulwini lako,
   U ngumlamuli wetu.

2. Si fun' uku tanda wena,
   U ya si tanda tina,
Si size si ku tandaze,
   U ya ku si zwa tina.

3. Wa fa, ukuba si zuze,
   Ubomi ezulwini,
Kristu, Umsindisi wetu,
   Si beke tin' aboni.

---

## 3.—L. M.

1. Inkos', si ya ku dumisa,
Wena u ya si busisa,
Wena u notando ku ti,
Gako so dumisa futi.

2. Wenza imizimba yetu,
Wenza im'pefumlo yetu,
Gabo ubukulu bako,
Nako ukutanda kwako.

3. U si pil' amanhla etu,
Kwa sekuzalweni kwetu,
Geminyaka, gamasuku,
U yilanga nesihlangu.

4. Lokukuhla o si na ko,
Ku ko gokutanda kwako,
Nayo yonk' impahla yetu,
Nazo zonk' izinto zetu.

5. Ma si piwe 'zinhliziyo,
A zi se ku kohlwa wena,
Ma si ku bongele sonke,
Ngazo izikati zonke.

---

4.—8s. 7s.

1. O Inkos', gomusa wako,
Bona umpefumlo wam ;

Gi ya kala pambi kwako,
Susa zonk' izono zam.

2. Gi ko ebusweni bako,
U nga lahli izwi lam,
Gi pe uyekelo lwako,
Susa zonk' izono zam.

3. Baba wam, a ngi nge peze,
Yizwa ukubiza kwam,
Lobubi a ngi nge geze,
Susa zonk' izono zam.

---

5.—L. M.

1. O Inkos', gomusa wako,
U si pile izwi lako,
Elolizwi elikulu,
E li vela kwa sezulu.

2. Be si hamba enhleleni
E rolela ekufeni;
Elilizwi le za ku ti.
Gako so ku bonga futi.

3. Gelilizwi si buyiswa,
Gelilizwi si sindiswa,
Si gityiwe engozini,
Si rolelwe ezulwini.

4. Ma li hambe elilizwi,
Ma zi li zwe zonk' izizwe.
Lide li fundise bonke,
Aba semazweni onke.

---

## 6.—L. M.

1. Ujehova u namanhla,
Zonk' izinto zenzwa ngu ye,
U yinkosi yamabanhla,
A mi ezulwini ku ye.

2. Ujehova u nokwazi,
U ya zaz' izinto zonke,
Tin' abantu a si zazi,
Siziula tina sonke.

3. Ujehova u lungile,
Nezimemezelo zake,

Kodwa tina si dukile,
Si necala pambi kwake.

4. Ujehova u yingcwele,
A si gezwi pambi kwake,
Si nezono, ma si cele,
Sonke, ukugeza kwake.

---

7.—C. M.

1. Si sondela namhla kunye,
Si fun' uku funda ;
Si ze genhliziyo enye,
Baba, u si size.

2. Ba fa abadala betu,
Be nge nezindaba,
Ba fika ezweni letu,
Bem' ka njalo aba.

3. Kodwa si nencwadi tina,
Nokukanya ga yo,
Gako ma si funde yona,
Ga zo 'zinhliziyo.

4. Inkos' si ya li bongela
   Elilizwi lako ;
Si ze uku yi lalela
   Le incwadi yako.

---

## 8.—L. M.

1. Baba u ngumsizi wetu,
Wena u ngamanhla etu,
U nomusa ku bo bonke,
Aba semhlabeni wonke.

2. U si pa ukuhla kwetu,
Na zo izingubo zetu,
U si londoloza sonke,
Gamasuku etu onke.

3. U si pile izwi lako,
U si pil' unyana wako ;
Lona li ya si kanyisa,
Yena u ya si sindisa.

4. Gako ga si ku busisa,
Gako ga si ku dumisa,

Genhliziyo yonkc yetu,
Na ngamanhla onke etu.

---

## 9.—L. M.

1. Kristu Umsindisi wetu,
Wena u yitemba letu,
U yitemba labo bonke,
Aba semhlabeni wonke.

2. U yitemba leqiniso,
Aku na yo inkohliso,
U yi lo 'li lungileyo,
Lona e li si piweyo.

3. U yitemba labo' boni,
Aba buya ezonweni,
Be vumel' izono zabo,
Wena u yitemba labo.

4. U yitemba labakali
Labo ba ti, Si ngaboni,
U yitemba labakolwa
Wena u yitemba lodwa.

5. Gako ma si tembe sonke,
Ku we gezikati zonke,
Side si ze embusweni;
Pambi kwako ezulwini.

---

## 10.—C. M.

1. Jesu unyana ka Tixo,
U yinhlela yetu ;
Si ya pila ga we wedwa,
U ngubomi betu.

2. U ti gokulunga kwako,
" Sondelani ku mi ;
" Ni yeke izono zenu,
" No zuz' umsa wami.

3. " Yizani aboni nonke,
" Gi namanz' obomi ;
" Yihlani ukuhla kwami
" Isinkwa sobomi."

## 11.—C. M.

1. O Inkosi, gi zwe mina,
Gokutandaza kwam ;
Gi lalele O Jehova,
Gi zwe, gi ngumoni.

2. Gokufa ka Jesu Kristu,
Gobuhlungu bake,
Zonk' izono gi yekele,
Gi pe umsa wako.

3. Gi kombis' inhlela yako
E ya ezulwini,
Gi kanyise gezwi lako,
Na ngumoya wako.

---

## 12.—L. M.

1. Gi ngumoni O Jehova,
Pambi kwesihlalu sako,
Ku lungile gi bujiswe,
Kodwa gi pe umsa wako.

2. A ngi ku konzanga wena,
Umenzi omkulu wami,
Ga kumbul' izinto 'zinye,
Gezikati zonke zami.

3. A ngi na ko ukupila,
Kwenhliziyo embi yami,
Jesu, gi ya temba kú we,
Gi yekel' icala lami.

4. Gi ya ku tandaza wena,
Yiba nomsa pezu kwami,
Yí sindise inhliziyo,
Inhliziyo embi yami.

---

13.—L. M.

1. Jehova wam, u lapa nam',
U ya ngi bona kwonk' o kwam;
U yaz' inkumbulo zonke,
U zwil' amazwi am onke.

2. U ya kwaz' ukuhlala kwam,
U ya kwaz' ukuvuka kwam,

U ya ngi zungeza kwonke,
U yiŋkosi ku lo lonke.

3. Jehova wam, u lapa nam',
Gi polis' ezonweni zam,
U ya zaz' izinto zonke,
Gi kumbul' gemihla yonke.

---

## 14.—L. M.

1. Inkos', ubani o mayo
Gaşemangweni wako na?
Ubani o ya ku hlala
Pakati kwenhlu yako na?

2. Yena o hambela kahle,
O kwenz' okulungileyo,
O tyel' okuqinisile
Ga yo yonke inhliziyo.

3. O nga hleb' umakelwane,
O ngenzi uluto 'lubi,
O nga tandi ukuhlala
Na bo abenza okubi.

4. Yena a ka tand' umuntu
O sa hlezi ebubini ;
U ba dumisa kakulu
A ba m saba Ujehova.

---

## 15.—L. M.

1. Baba wetu si ngenile,
Endaweni yomtandazo ;
Wena u si ngenisile,
Si fundiswe ukulunga.

2. Yi size inceko yako,
Ekufundiseni kwayo,
Hlisa ukanyiso lwako,
Pezu kwompefumlo wayo.

3. Vula izinhlebe zetu,
Si li qonde elilizwi,
Susa ubumnyama betu,
Nobumnyama besisizwe.

4. Ma si sinde engozini,
Ga lo elilizwi lako,

Ma si ngene ezulwini,
Ga ko ukusiza kwako.

---

16.—L. M.

1. Tin' abantu si ya pela,
Ukububa ku sondela,
Ukupila ku futyane,
Si ya ku fa masinyane.

2. Abadala aba be ko,
Emhlabeni, aba se ko,
Bankulungwani ba file,
Ku elinye izwe ba yile.

3. Ba ye bona ekwabeni,
O kwabayo ezulwini.
Yena wo ba buza bonke,
Ge 'nto aba zenze zonke.

4. Tina na ti so ya kona,
Si ya ku landela bona,
Zonk' izono zetu na zo,
Sa si ya ku buzwa nga zo.

## 17—C. M.

1. U ngumenzi Ujehova,
S'enzwa ngu we sonke ;
U ngumsizi o namanhla,
U si gcina sonke.

2. Gobusuku na ngemini,
Si ya londwa ngu we,
Si ya hamba si ya lala,
Si gcineka ngu we.

3. Zonk' izinto e si na zo,
Si z'amkela ku we,
Si ya vanza si ya vata,
Si gcineka ngu we.

4. Nezincwadi zokufunda,
Si ya piwa ngu we,
Na bo abafundisayo,
Ba ya tunywa ngu we.

5. Ngako ga si ku dumisa,
Wena o si payo,
Ngako ga si ku busisa,
Wen' o si gcinayo.

## 18.—C. M.

1. Izwi lake Ujehova,
   Li lungile lona;
   Li ya xota ubumnyama,
   Li namanhla lona.

2. Lona li ya si fundisa,
   Si nokwazi nga lo;
   Izindaba ezinkulu,
   Si ya z'azi nga lo.

3. Lona li ya si kanyisa,
   Li yilanga letu;
   Lona li ya si rolela,
   Li ngumroli wetu.

4. Ma si li zwe elilizwi,
   Si lalele lona,
   Si li bambe si li gcine,
   Si li tande lona.

---

## 19.—S. M.

1. Jehova omkulu,
   Umlondolozi wam,

Umusa wako u ngi pe,
Yekel' izono zam.

2. Wena u lungile,
Kanyis' amehlo am ;
Susa umtwalo onzima
Esifubeni sam.

3. Wena u ya zazi
Izono zonke zam ;
Ukwazi kwazo u ngi pe,
Sus' ubumnyama bam.

---

## 20.—C. M.

1. Ujesu, umsizi wetu,
U namanhla onke ;
Gomusa wake omkulu
U ya ku zisa kwezulu
Abakolwa bonke.

2. Wa ye ngunyana ka Tixo,
E hlez' ezulwini ;

Wa hlika ewzeni letu,
Wa fa endaweni yetu,
Wa vuk' ekufeni.

3. Abantu bake ba ningi
Aba semhlabeni ;
U ya ba pata gezanhla,
A ba hambise genhlela
E ya ezulwini.

4. Abantu bonke, yizwani
Izindaba zake ;
Shiyani izono zenu,
Ni m kete umsizi wenu
Ni zwe izui lake.

---

21.—7s.

1. Dumisani Ujesu,
Ni m babaze kakulu ;
Tembani enkosini
E hlezi ezulwini.

2. U yinkosi enkulu,
U yinkosi yezulu ;

U ngumbusi welizwe
Nazo zonke izizwe.

3. Wa ba nomsa omkulu
Kubo bonke abantu ;
Wa betelwa emtini,
Wa kupuk' ezulwini.

4. U ya ku ba sindisa
Bonke aba m landela ;
Wo ba gez' egazini,
A bamkel' ezulwini.

---

22.—7s.

1. Jesu, umsindisi wam,
Yizwa ukubiza kwam ;
Umsa wako u ngi pe
Ukuba gi sindiswe.

2. Gi ya bon' ububi bam,
Gi vumel' izono zam ;
Gi ngumoni omkulu
Gi hlupeka kakulu.

3. Pambi kwako gi ya wa,
Gi fanele ukufa ;
Kodwa u sa lungile,
U ya vuma gi pile.

4. Jesu, gesanhla sako
Susa kumi lomtwalo ;
Umtwalo wezono zam,
O hlupa umoya wam.

---

## 23.—H. M.

1. Izizwe zomhlaba
Vukani ni gwabe ;
Tandani Jehova
Umenzi, ni m sabe.
Izingelosi zezulu,
Ni m babaze o pezulu.

2. Wenzile izulu
Namabanhla alo ;
Nomhlaba omkulu
Nezinto zonk' zawo ;

U ya busa ezulwini,
U ya duma emafwini.

3. Wa tanda abantu
Abalahlekile ;
Wa ba pa unyana
Ukuba ba pile.
Bonke aba kolwa kuye
Ba ya ku sindiswa nguye.

---

## 24.—L. M.

1. Njalo u tyo Ujehova,
"Gi ya hlala ezulwini ;
Gi ngumenzi o namanhla,
Gi ya beka emhlabeni.

2. Gi ya baz' abantu bonke,
Gi ba zonde abonayo ;
Gi yekel' izono zonke
Zabo abapendukayo.

3. Gi ya hlala emhlabeni
Nabo abakokobayo ;

Gi duduz' izinhliziyo
Zabo abadabukayo."

4. Baba wetu, gi duduze,
Galo ududuzo lwako ;
Ubumnyama bam u suse,
Gi kanyis' gomoya wako.

---

25.—8s. 7s. & 4s.

1. Gi ngumhambi emhlabeni,
A pelil' amanhla am ;
Gi katele gokuhamba,
Gi ya fun' ikaya lam ;
O Jehova,
Wena u ngumsizi wam.

2. Ù ngi pe amanhla ako,
Pasa umpefumlo wam ;
U ngi role enhleleni
E rolel' ekaya lam ;
Ma ngi tyetye,
Gi fikel' ekaya lam.

3. Gi ya ku fa masinyane,
Gi shiye imfuyo yam ;
U ngi size umfokazi,
Susa ukwesaba kwam ;
Ekufeni
U ngamkel' ekaya lam.

---

## 26.—L. M.

1. Jesu, umsindisi wetu,
Yizwa ukugwaba kwetu ;
Se si fike ekuhleni
Wa ku misa ekufeni.

2. Wena gokulunga kwako
Wa tyo kwabafundi bako,
" Lalelani izwi lami,
Ni bonis' ukufa kwami.

3. Ni hle nonke ekuhleni,
Puzanini esityeni ;
Loko ku yinyama yami,
Lesi si yigazi lami."

4. Jesu, gokukolwa kwetu
Ma samkel' isinkwa setu ;
Si kumbul' ukufa kwako,
Si sindiswe gomsa wako.

---

## 27.—L. M.

1 Baba, ku ngusuku lwako ;
Ma ngi yeke umsebenzi ;
Ma ngi fune inhlu yako,
Gi ku konze o ngumenzi.

2. Ku hle gi tandaze kuwe,
Gi dumis' igama lako ;
Ku hle gi fundiswe nguwe,
Gi hlabel' udumo lwako.

3. Vula izinhlebe zami
Zi lamkele izwi lako ;
Lungis' inhliziyo yami
I tande umteto wako.

4. Gi sa hlezi emhlabeni
Go pumula enkosini ;

Njalo, baba, ekufeni,
Ma ngi pumle ezulwini.

---

28.—11s.

1. Buyani, aboni, ni zo buba na ?
Umenzi omkulu u ya ni biza;
Ni zwile kaningi ilizwi lake,
Buyani, ni fune umusa wake.

2. Inhlela yaboni i nobumnyama,
Ukufa ku kona nokubujiswa ;
Shiyani lenhlela ni yeke yona,
Nezinto zomhlaba ezimbi zona.

3. Ketani inhlela yika Jehova,
Gokuba lenhlela i nokukanya ;
Ujesu wa hamba galeyo' nhlela,
Wo siza abantu aba m landela.

---

29.—8s. & 7s.

1. Baba, ku yintando yako
Gi vumel' izono zam ;

Gi bongel' umusa wako
Gayo inhliziyo yam.

2. Be ngi hamba enhleleni
E netunzi lokufa ;
Be ngi duka endaweni
E se kude emnyama.

3. Wa ngi biza gezwi lako,
Wa kanyis' amehlo am,
Wa ngi pa unyana wako
A zi twal' izono zam.

4. U ngi pate gokulunga
Gamasuku onke am ;
Ku hle gi ku konze wedwa
Genhliziyo yonke yam.

---

30.—8s. & 7s.

1. Baba wetu, u ngi beke,
Yizwa umtandazo wam ;
A ku tandi gi bujiswe,
Susa zonk' izono zam.

2. Gi zondile izwi lako,
   Gi tandil' izono zam ;
   Gi xotyil' umoya wako,
   Genze jengentando yam.

3. Gi nezono eziningi,
   Gi fanele gi bube ;
   U ngi beke ongumdingi,
   Gi yekele, u ngi zwe.

4. U ngi size gi penduke,
   Gi shiye izono zam,
   Gi fune umbuso wako,
   Gi sindis' umoya wam.

---

### 31.—C. M.

1. Baba, encwadini yako
   U si yalezile,
   " Celelani, ni zo piwa,
   Funani namkele."

2. Gako si ya ku sondela
   Ebusweni bako ;

Gomtandazo so celela
Ukusiza kwako.

3. U ya tanda si sondele
Genhliziyo yetu ;
Gokukolwa si ku tyele
Izinswelo zetu.

4. Wena u ngubaba wetu,
U nezinto zonke ;
U si size si tandaze
Genhliziyo yonke.

---

32.—S. M.

1. Ilanga li pume
Endaweni yalo ;
Li ya xotya ubumnyama
Gokukanya kwalo.

2. Li ya si kanyisa,
Li si tokozise ;
Njalo izwi ka Jehova
Ma li si busise.

3. Baba, izwi lako
Li yilanga letu ;
Ma li ngene li kanyise
'Zinhliziyo zetu.

4. Tuma lelolizwi
Li namanhla ako,
Li kanyise zonk' izizwe
Gokukanya kwako.

---

## 33.—C. M.

1. Se li tyonile ilanga,
Se li nyamalele ;
Se bu fike ubumnyama,
Bu si sibékele.

2. Gawo lomhla, O Jehova,
U si busisile;
Nayo yonk' imihla yetu
U si pilisile.

3. Baba, u si londoloze
Gobutongo betu ;

Ekuseni ma si vuke
Si namanhla etu.

4. Amasuku etu onke
Si pe umsa wako ;
Ekufeni ma si ngene
Embusweni wako.

---

34.—L. M.

1. Jesu, u yinkosi yetu
Nesilinganiso setu ;
U tyo encwadini yako,
" Pata unqamlezo lwako ;

2. Gi landele enhleleni
E rolela ebomini ;
Linda inhliziyo yako,
U nqabel' izono zako."

3. Jesu, mina gi ngumdingi,
Gi nezono eziningi ;
Gi ya ding' amanhla ako
Nako ukusiza kwako.

4. Qinis' inhliziyo yami
Gi pat'unqamlezo lwami;
Gi nga sabi abonayo
Nabo aba ngi hlekayo.

---

35.—7s, 6s & 7s.

1. Umalusi omkulu,
U hlez' ezulwini;
Gomsa wako u si zwe
Ekutandazeni;
Linda izimvu zako,
Zi pe amanhla ako,
Zi rolel' enhleleni
E kupuk' ezulwini.

2. Umalusi wabantu,
Si yizimvu zako;
Ma si hambe, si hlalo
Emhlambini wako;
Hamba pambili kwetu,
Nqoba izita zetu,
Si bize gezwi lako
Esibayeni sako.

3. Umalusi wabantu,
U saluse kahle,
Si bonise umtombo
Wamanzi amahle;
Kombis' ihlelo lako,
Si pe ukuhla kwako,
Si kulul' empisini,
Si pumuz' etunzini.

4. Si pe izinhliziyo
Ezingadukiyo;
Si pe sonke ubomi
Obungapeliyo;
Ma si zwe izwi lako,
Si ye genhlela yako,
Si londwe emhlabeni,
Si ngene ezulwini.

---

36.—7s & 6s.

1. Si sebusweni bako,
Jehova omkulu,
Si fun' umusa wako
Gomtandazo wetu;

Si zwile ukukala
Kwabalahlekile,
Si ya ba tandazela
Ukuba ba pile.

2. Izizwe eziningi
Zi sebumnyameni,
Zi sa hamba genhlela
E ya ekufeni ;
Yiba nomusa kuzo,
Zi pe izwi lako,
Sus' ubumnyama bazo
Gokukanya kwako.

3. Tuma abafundisi
Be namanhla ako,
Ba tyel' abantu bonke
Izindaba zako ;
Umbuso wako u ze
Emhlabeni wonke,
Yandis' abantu bako
Ezizweni zonke.

4. Tyetyisa isikati
Esimnandi sako,

Lapo abantu bonke
Bo ba nezwi lako ;
Ba m aze Ujehova
O ngumenzi wabo,
Ba m tand' Ujesu Kristu
Umsindisi wabo.

---

37.—12s & 11s.

1.

Ku ye za! ku ye za! umhla wokupela,
Insuku-enkulu esabekayo ;
Ilanga li zo fa, inyanga yo pela,
Zo buba izinto ezipilayo.

2.

Umhlaba omkulu u zanyazanyiswe,
Ukufa okwawo ku ya sondela ;
Bekani, gomlilo umhlaba u tyiswe,
Nezinto ezawo zi ya ku pela.

3.

Yizwani udumo lu duma kakulu
Lu vuse abantu aba se file,

Umabi u yehla ukubiza bonke
Abantu ababi nabalungile.

4.

Si zo vuka tina encwabeni yetu
Si bone umabi, si bizwe nguye;
Kaloku si bizwe gumsindisi wetu,
Ma si zwe ilizwi, si buye kuye.

---

## 38.—L. M.

1. Tin' abantu nabantwana,
Si butene ukufunda ;
U si size, Ujehova,
Si bonise ukulunga.

2. Izwi lako si ya penya ,
Si pe ukukanya kwako ;
Susa kuti ubumnyama,
Si fundis' gomoya wako.

3. Izindaba zonke zako,
Ma si zi zwe gokukolwa,
Nomsindisi wabonayo,
Si m lalele gokutanda.

4. Yebo, Jesu Kristu wa tyo,
"Vumelani abantwana;"
Ngako si ze pambi kwako,
Umsa si ya tandazela.

---

39.—7s & 6s.

1. Si ya tanda indawo,
Apo si nga funda;
Ma si tyetye ku le yo,
Inhlu yokusonda.

2. Bona abazondayo,
Aba kataleli,
Si ya saba Utixo,
Ma si nga m qabeli.

3. Abanye ba nga hlala,
Ba pumle ekaya,
Kodwa tina so hamba,
Ku lenhlu lapaya.

4. Lapo si ya ku tyelwa,
Gomsindisi wetu,

Gaboni wa betelwa,
Na ngecala letu.

5. Ical' letu li kona,
Ebusweni bake,
Ngako si ya ku cela,
Umsa wonke wake.

---

## 40.—C. M.

1. Baba wetu u sondele,
U be nati sonke,
Si zue, si ba tandazele
Abonayo bonke.

2. Abaningi 'bantu bako,
Emhlabeni wonke,
Ba kumbule nati lapa,
Abonayo bonke.

3. Izwi lako ma li hambe
Ezizweni zonke,
Li kanyise, li tambise,
Abonayo bonke.

4. Jesu, indodana yako,
Wa si fela sonke,
U ya biza gezwi lako,
Abonayo bonke.

---

41.—7s.

1. Umoya oyingcwele,
Wo za pakati kwetu,
Si hlezi, si nge bone,
Kanyis' inhlela yetu.

2. Gesinye isikati,
Abantu be penduka,
Umoya wa be nati,
Na ngaye be si busa.

3. Sa qala ukukohlwa
Ukubusisa kwetu,
Umoya sa m mukisa,
Gemisebenzi yetu.

4. Izinhliziyo zetu
Zi kale gobuhlungu,

Yekel' icala letu,
U buye kwompefumlo.

5. Kaloku, O umoya,
Wo za pakati kwetu,
Gamanhla u nga rola
Izinhliziyo zetu.

---

42.—L. M.

1· Isikati si futyane,
Abonayo, lalelani,
Iminyaka i ya hlula,
Masinyane si ya pela,

2. Isikati si futyane,
Abonayo , pangezani,
Namhla nani ni ya bizwa,
Gomsindisi onomusa,

3. Isikati si futyane,
Abonayo, kotamani,
Ni we pansi, ni m dumise
Jesu Kristu, Umsindisi.

4. Isikati si futyane,
Tokozan' abantu bake,
Jesu Kristu wo sondela,
Nani nonke wo namkela.

5. Isikati si futyane,
Ni ye kuye ezulwini,
Ni tokoze, ni m dumise,
Jabulani, ni sindiswe.

---

43.—7s & 8s.

1. Si kona pambi kwako,
Jehova omkulu wetu,
A si fanel' uluto,
Si tobe ubuso betu.

2. Si kona, si 'ncozana
Pambi kwesihlalo sako,
Kodwa si ya hlangana,
Si cele umusa wako.

3. Si size si tandaze,
Gokukolwa okukulu,

Izono u ya zazi,
  Ezezetu, ezikulu.

---

44.—L. M.

1. Si ya hlukana, si shiye
Inhlu yako, Ujehova,
Wo ba nati, si busise,
Gako kwonke ukubusa.

2. Ma samkel' ilizwi lonke,
E li shunyayelwa kuti,
Si kumbule tina sonke,
Si landele lona futi.

3. Si yekele tin' aboni,
Gomusa omkulu wako,
U samkele ezulwini,
Si nga sonda kona njalo.

---

45.—L. M.

1. O Jehova, u ngazile
Nazo zonk' izinto zami;

Ukuhlala nokuvuka
Nokuhamba kwonke kwami.

2. U ya waz' amazwi ami
Nezinzinhlo zami zonke ;
Wena u ngi zungezile
Enhleleni yami yonke.

3. Angi nako ukubaca,
Baba, ebusweni bako ;
U se kona ezulwini,
Lona li yikaya lako.

4. U se kona emhlabeni,
Si ya bonwa sonke nguwe ;
A wu nabo ubumnyama
Bu njengokukanya kuwe.

---

## 46.—L. M.

1. "Vumelani abantwana
Be ze ebusweni bami,
Ninga ba nqabeli bona
Ba ngen' embusweni wami."

2. Jesu, wena wa tyo njalo
Kubo abafundi bako ;
Gako si ze nabantwana
Si fun' umbusiso wako.

3. Si ze nabantwana betu
Si ba nike bonke kuwe ;
Ma bamkelwe ba be bako,
Ba kanyiswe bonke nguwe.

4. Abantwana betu bonke
Ba zalıwe ekwoneni ;
Ba yekel' izono zabo,
Ba sindise ekufeni.

---

## 47.—C. M.

1. Si futyane isikati
Sokupila kwetu ;
Asi sazi isikati
Sokububa kwetu.

2. Ba fa abadala betu
Ba mukile bonke ;

Si ya ku landela bona
Si fe tina sonke.

2. Izinsuku zi ya tyetya
Nezinyanga zetu ;
I ya pela masinyane
Nemizimba yetu.

4. Kodwa umpefumlo wetu
U ya hlula kwonke,
U ya hlala, unga peli
Geminyaka yonke.

5. Gako ma si muke sonke
Ekwoneni kwetu ;
Singa lahli ekufeni
Umpefumlo wetu.

---

48—L. M.

1. Umoya ka Tixo, wena
U ngumvuseleli wetu ;
Ma u vuselele tina
U hlale pakati kwetu.

2. Umlungisi wabakolwa,
Si ncolile ekwoneni ;
Ma u si lungise sonke,
Si kulule ekufeni.

3. Umroleli wabakolwa,
Si role genhlela yako ;
Ma si ku landele kahle,
Singa del' umusa wako.

4. Umduduzi wabakolwa,
Si pe ududuzo lwako ;
Tekel' izifuba zetu
Nayo injabulo yako.

---

49.—L. M.

1. Umoya ka Tixo, tina
Si ze genhliziyo yetu ;
Yiza nawe, si busise
Ekutandazeni kwetu.

2. Umkanyisi wabonayo,
Wena u yilanga labo ;

Ba kanyis' aboni bonke,
Susa ubumnyama babo.

3. Umtetisi wabonayo,
Beka abonayo bonke;
Yiba nomsa pezu kwabo
Ba yekel' izono zonke.

4. Umpenduli wabonayo,
Hamba u ba pendukise;
U nqobe izita zako,
Zi tambise, zi sindise.

---

50.—C. M.

1. Ujehova u ngumoya
Gako asi m boni;
Kodwa yena u saziyo
Nabo bonk' aboni.

2. U ya zaz' izinhliziyo
Zabadumisayo;
U ya zonda umtandazo
Wabazenzisayo.

3. Gako ma si hlole kahle
   Izifuba zetu ;
   Gako ma si tandalaze
   Genhliziyo yetu.

4. Ma si guqe pambi kwake
   Gompefumlo wetu ;
   Si qapele, singa m konzi
   Gezindebe zetu.

---

## 51.—C. M.

1. Baba wetu, si busiswe
   Si nelizwi lako ;
   Si fundiswe si kanyiswe
   Gokukanya kwako.

2. Kodwa si ya ba kumbula
   Aba sezonweni ;
   Ba ya dinga ba hlupeke
   Ba sebumnyameni.

3. Gako si ya yi nikela
   Im'nikelo yetu ;

Ma yi hambe i kanyise
'Izihlobo zetu.

4. Baba, ma u kwamukele
O si ku nikayo ;
Si busise nabo bonke
Aba sa dingayo.

---

52.—L. M.

1. U ya busiswa umuntu
Onga hambi nabonayo,
Onga hlal' esihlalwini
Sabo abanengekayo.

2. U ya tanda imiteto
Ka Jehova o ngumenzi ;
U ya veza izinhlamvu
Zokulunga eziningi.

3. Abonayo ba ya fana
Namahoba emoyeni ;
Gako aba sa yi ku ma
Nabakolwa ekwabeni.

4. Ujehova u ya tanda
Izinhlela zokulunga ;
Abonayo ba ya hamba
Enhleleni yokububa.

---

## 53.—C. M.

1. Lalelani abantwana
Gezinhlebe zenu,
Go ni tyela izindaba
Zokupila kwenu.

2. Ni ya tanda zi be ningi
Izinsuku zenu ;
Gako ma ni linde kahle
Izilimi zenu.

3. Yekani amazwi 'mabi
Ni nga wa kulumi ;
Dedelani ekwoneni
Ni shiye okubi.

4. Ujehova u-kufupi
Nabalungileyo ;

Wo sindis' abantu bonke
Aba m tandileyo.

---

54.—C. P. M.

1. Genhliziyo yonke yami
Go dumis' Utixo wami,
O ngi busisile ;
U yekel' ukwona kwami,
U susil' izifo zami,
U ngi pilisile.

2. Gi nezinto ezinigi,
Gi sutile, angi dingi,
Gi ya piwa nguye ;
Nina abahlupekayo,
Nina abatwesiweyo,
Ma ni beke kuye.

3. Tina sonke si dukile,
Yena aka si patile
Jengezono zetu ;
U nomusa nobubele,
Gako ma si m dumisele
Genhliziyo yetu.

4. Dumisani Ujehova
Ni m babaze gokutanda
O yinkosi yetu ;
Tembanini enkosini
E se hlezi ezulwini,
Umbusisi wetu.

---

55.—6s & 4s.

1. Gi zo pakamisa
Kuye Ujehova
Amehlo am ;
Yena wo ngi siza
Wo ngi londoloza
Kuzo zonk' izita,
Umsizi wam.

2. Yena o ngi londa
Aka yi ku lala
Gobutongo ;
U ngumtunzi wami
Gamasuku ami ;
U ngumviki wami
Gobusuku.

## 56.—L. M.

1. Sondelani ma si gwabe
Si m dumise Ujehova ;
Si ze ebusweni bake
Si m babaze gamagama.

2. Ujehova u yinkosi
Pezu kwamakosi onke ;
Umhlabati wenzwa nguye
Nolwanhle nezinto zonke.

3. Ma si guqe pambi kwake
Si dumis' umenzi wetu ;
Tina si ngabantu bake,
Yena u ngùmlindi wetu.

4. Gako ma singa m cunuli
Jenga abadala betu ;
Ma singa sa m dabukisi
Gokungalaleli kwetu.

---

## 57.—C. P. M.

1. Ujehova onamanhla
U yinkosi yamabanhla,

U ngumsizi wetu ;
Ma zi bube izintaba,
Tina asi yi ku saba
Si nomlindi wetu.

2. Ujehova u se kona,
Yena wo sindisa bona
Aba kolwa kuye ;
Yena u ngumviki wetu,
U ya nqob' izita zetu,
Si ya londwa nguye.

3. Si ya bona umsebenzi
Ka Jehova o ngumenzi
Nobukosi bake ;
Yena u se pakanyiswe,
U ya busa zonk' izizwe
Jengentando yake.

4. Ma si tobe pambi kwake,
Si dumis' igama lake,
Si zinike kuye ;
Namhla ma si tandazele
Umsa wake nobubele,
Si yekelwe nguye.

## 58.—C. M.

1. Baba, yiba nomsa kumi
   Jengentando yako ;
   Gi yekel' izono zami
   Gobubele bako.

2. Gi hlanze, u ngi kulule
   Ekwoneni kwonke,
   Ku ko ebusweni bami
   Gezikati zonke.

3. Gone kuwe, kuwe wedwa,
   Genzile okubi ;
   Angi nako ukulunga,
   Gi nabo ububi.

4. Be ngi zalwa ekwoneni
   Gi ncolile kwonke ;
   Hlanza inhliziyo yami
   Ezonweni zonke.

---

## 59.—C. M.

1. Gi pe, Baba, inhliziyo
   Ehlanzekileyo ;

U ngenzel' umoya 'mutya
Ongancolileyo.

2. Baba, ma u nga ngi lahli
Ebusweni bako,
Kodwa u ngi jabulise
Genjabulo yako.

3. Vula izindebe zami
Zi tyel' umsa wako;
Go fundisa abonayo
Izinhlela zako.

4. U ya tanda inhliziyo
Edabukileyo;
Aku nengi umpefumlo
Otobekileyo.

---

60.—L. M.

1. Baba, gobubele bako
Tina si nelizwi lako;
Lelolizwi li tyo kuti,
" Ma ni zalwe nonke futi."

2. Bonke aba semhlabeni
Ba zaliwe ekwoneni ;
Izwi li ba tyel' ukuti,
" Ma ni zalwe nonke futi."

3. Gokuzalwa kwokuqala
Si ncolile, si necala ;
Gokuzalwa kwesibili
Si ya gezwa, si lungile.

4. Baba, yiba nomsa kuti,
Ma si zalwe sonke futi ;
Si zalwe gomoya wako,
Si ngen' embusweni wako.

---

## 61.—L. M.

1. Ujehova wa ba nomsa
Kulo lonk' ilizwe letu,
Wa tuma unyana wake
A be umsindisi wetu.

2. Yena wehla ezulwini,
Wa fa endaweni yetu,

Wa betelwa emutini,
Wa zi twal' izono zetu.

3. Namhla ku yintando yake
Si penduke ezonweni,
Si kolwe kunyana wake,
Si nga bubi ekufeni.

4. Gako ma samkel' Ujesu
A be umsindisi wetu ;
Si m lalele, si m landele
Genhliziyo yonke yetu.

---

## 62—L. M.

1. Yena o kolwa kunyana
U se hlezi ebomini ;
Yena onga kolwi kuye
U sa hamba ekufeni.

2. Bonke abenza ukwona
Ba ya zonda ukukanya ;
A be zi ekukanyeni,
Ba sa tanda ubumnyama.

3. Bona abenz' inqiniso
Ba ya tanda ukukanya ;
Ba ye za ekukanyeni,
Aba hambi gobumnyama.

---

63.—7s.

1. Baba u si londile
Ga lo isonda linye ;
U si hlanganisile
Ga lomhla o yingcwele ;
Si ze si ku dumise,
U ze u si busise.

2. U mnandi umhla wako,
Ku yo yonke imihla,
Ukupumula kwako,
U ya si kumbuzela,
O si ya ku ba na ko,
Si sembusweni wako.

3. Se si sondele ku we,
Si pe umusa wako,
U si kanyise sonke,

Ga ye umoya wako ;
Susa izono zetu,
Kulis inkolwo yetu.

4. U zibonakalise
Apa enhlwini yako,
Izwi u l'ahlulise,
Li be n'amanhla ako ;
Abako ba tokoze,
Aboni ba penduke.

5. El'ivangeli lako
Ma l'ande emhlabeni,
Li ba kulule bonke
A ba sekubotyweni ;
Izizwe zi kanyiswe,
Nabantu ba sindiswe.

---

64.—C. M.

1. Jesu Umalusi wetu,
Si ya temba ku we,
Wena u ngumbusi wetu,
Si zinike ku we.

2. Wa si funa si lahleke,
Na ngomusa wako,

Wa si hlanza wa s'amkela
Emhlambini wako.

3. Si ya bonga umsa wako,
U si pile wona,
Wa zi twal' izono zetu,
Wa zi fela zona.

4. Imizimba i be yako,
Si ku konze ga yo;
I be yako nenhliziyo,
Si ku tande ga yo.

5. Zonk' izono so zi shiya,
Si zwe izwi lako;
Unqamlezo so lu pata,
Senz' intando yako.

6. U be na ti u si size
Apa emhlabeni,
Ekufeni u s'amkele
Ku we ezulwini.

---

65.—7s & 6s.

1. Ujesu Umsindisi
U nomsa omkulu,

Yena wa zitobisa,
E shiya izulu,
Yena wa be umuntu,
E zalwa gumfazi,
Ukufela abantu,
A be umsindisi.

2. Abantu ba lahleka,
Ba be sezonweni,
Be hamba ga lenhlela
E ya ekufeni ;
Ujesu wa b'ehlela
Embusweni wake,
Uku ba buyisela
Emhlambini wake.

3. We za uku kulula
Ababotyiweyo,
Noku ba hlaulela
A be b'onileyo ;
Uhuba a kanyise
Abasemnyameni,
Nokuba a ba vuse
Abasekufeni.

4. Wa be 'ko emhlabeni
E tobekileyo,
U kona ezulwini
E pakamileyo :
E lapa wa b'omkela
A ba be za ku ye,
Na lapo u ba mela
A ba kolwa ku ye.

---

66.—7s & 6s.

1. Ujesu wa ba tyela
Abafundi bake,
E be za ku buyela
Embusweni wake,
" Hambani ni fundise
" Egameni lami,
" Izizwe ni z'azise
" Izindaba zami.

2. " Hambani ni memeze
" Ivangeli lami,
" Abantu ni b'amkeze
" Imiteto yami ;
" Ku tiwe a sindiswe

"Yena o kolwayo,
"Ku tiwe abujiswe
"Yena o ng'alayo.
3. "Hambani emanhleni
"E ngi piwe onke,
"Bekani, go ba na ni
"Gezikati zonke."
E ku tyo w'enyukela,
Wa ya ezulwini,
Ba suka ba hambela
Ekufundiseni.

---

67.—L. M.

1. Si ya tanda uku sonda
Endaweni yomtandazo,
Si lalele goku qonda,
Si tandaze genhliziyo.
2. Ma si qede umsebenzi
Wonke wetu, gomqibelo,
Ma si tule, si nga hleki
Ekufundisweni kwetu.
3. Uma tina si qedile,
Ma si m shiye umfundisi,

Ma si hambe, si kulume
Kahlc, yonke enhleleni.

4. Ma si tyele izindaba
Ku zo izihlobo zetu,
Tina sonke zi landele,
Ngene na zo ezulwini.

---

PSALM 23. SINGLE CHANT.

1. Ujehova u ngumalusi wami -^-
A ngi || yi .. ku din- || ga.
2. U ya ngi lalisa emahlungwini aluhlaza ;-^-
U ngi role gasemanzini a- || tu .. lile- || yo.
3. U buyisela umoya wami ; -^-
U ngi hambisa emigwaqweni elungileyo ge- || gama .. la- || ke.
4. Noma gi zo hamba emfuleni wetunzi lokufa -^-
A ngi yi kwesaba okubi noko, gokuba wena u nami ; -^-
Intonga yako nesisimelelo sako, zona zi ya ku ngi || dudu- || za.
5. U yeneka pambi kwami isitebe, ebusweni bezita zami ; -^-
U qola gamaka ikanda lami ; -^- indebe yami i gcwele || kaku- || lu.
6. Yebo ! -^- okulungileyo nomusa u za ku

ngi landela zonke izinsuku zokupila kwami ; ⁀
Go pumula enhlwini ka Jehova kusekudeni || izika- || ti. A- || men.

---

## PSALM 67. SINGLE CHANT.

1. Ujehova me ze a si pate gomusa, ⁀ a si || busi- || se ;
A kanyisele ubuso || bake || kwiti || lapa
2. Ku te yazeke ezweni in-||hlela ·· ya-|| ko ;
Na kuzo zonke izizwe || uku ·· lu- || lo lwa- || ko.
3. Ma be ze abantu ba ku bonge, || Jeho-||va !
Ba bonge wena || bonke || aban- || tu !
4. Izizwe zi zo jabula zi || xokoze- || le ;
Uma u tela amacala abantu gokufanela ; ⁀
U ba rolela a- | bantu | ezwe- | ni.
5. Ma be ze abantu ba ku bonge, | Jeho- | va !
Ba bonge wena | bonke | aban- | tu !
6. Umhlaba u tela u- | kuhla ·· kwa- | wo ;
Ma ka si busise Ujehova, | Uje ·· ho- | va we- | tu.
7. A si busise | Uje ·· ho- | va ;
Nawo amacala onke ezwe | o za ·· a | m esa- | be.
8. Ma lu be udumo Kuyise na | Kunya- | na,
Na kuye Umo- | ya o | yincwe- | le.

9. Jengokuba kwa be seku- | qale- | ni,
Ku be njalo na kaloku kuze kwapaka- |
de, A- | men, A- | men.

---

PSALM 100. SINGLE CHANT.

1. Izwe lonke yiza u memeze | Enko- | sini;
Mu konzeni Ujehova gokujabula, ⁀
Ni ngene pambi kwake | goku .. xo- |
koze- | la.
2. Zazisani ukuba Ujehova yena | u ngU ..
ti- | xo;
Yena u senzile, a kuso tina ⁀
Si ngabantu bake nezimvu | zehlu- | ngu
la- | ke.
3. Ngenani eminyangweni yake gokukuleka ⁀
Na sezironqeni zake goku- | dumi- | sa;
Ni m bonge ni busisise | iga- | ma la- |
ke.
4. Gokuba Ujehova u lungile, ⁀
Inhlahla yake i | paka- | de;
Neqiniso lake li kuzo zonke | iẓi .. zu- |
kulwa- | ne.
5. Ma lu be udumo Kuyise na | Kunya- | na
Na kuye Umo- | ya o | yincwe- | le.
6. Jengokuba kwa be seku- | qale- | ni,
Ku be njalo na kaloku kuze kwapaka- |
de. A- | men, A- | men.

# INDEX.

# INCWADI

# YOKUBUZA.

INHLIZIYO YAKO MA I BAMBE AMAZWI AMI.

PORT NATAL:
PRINTED AT THE AMERICAN MISSION PRESS.

1849.

# INCWADI YOKUBUZA.

## I.

1. N'enzwa gubani na ?

S'enzwa gUtixo.

2. Utixo wa m enza ngani umuntu wokuqala na ?

Wa m enza gotuli lwomhlabati.

3. Imizimba yabantu bonke i ya fana naye na ?

I ya fana naye imizimba yabantu bonke.

4. Umzimba u ya ku ba njani lapo u bubayo na ?

U ya ku buyela emhlabatini u be umhlabati.

5. Nina ni ya ku buba na ?

Si ya ku buba.

6. Utixo w'enza kanjani umpefumlo na ?

Wa pefumla emzimbeni umpefumlo wobomi.

7. Abantu bonke ba nayo imipefumlo na ?

Ba nayo bonke.

8. Ekububeni kwomzimba umpefumlo u ya ngapi na ?

U ya puma emzimbeni u ye ku Tixo o wa w'enzayo.

9. Utixo wa b'enzelani abantu na ?

Wa b'enza ukuba ba m dumise, a ba busise, ba tokoze ngaye kubengunapade.

10. Ni nga dumisa Utixo kanjani na ?

Si nga m dumisa gokumtanda nangokwenza o ku njengayo intando yake.

11. Ni ya fundapi intando yake na ?

Si ya funda intando yake encwadini yake.

12. Ni nga busa ni tokoze ngaye Utixo gokwenza njani na ?

Si ya ku busa si tokoze ngaye uma si ya m kumbula, si wa bambe amazwi ake, si m tande, si tembe kuye, si zinikele kuye.

—ooo—

II.

13. Utixo u ngubani na ?

U ngUmenzi Umlondolozi Nombusi wezinto zonke.

14. Si ya m azi Utixo ngani na ?

Si ya m azi gelizwi lake e li si fundisa ngaye, na ngezenzo zake e zi bonakalayo.

15. Utixo wa z'enza izinto zonke na ?

Wa z'enza izinto zonke : zonke e zi sezulwini ne zi semhlabeni : zonke e zi bonakalayo ne zi ngabonakaliyo.

16. Utixo wa z'enza ngani izinto zonke na ?

A ka z'enzanga galuto, wa zi veza ngalo izwi lake.

17. Utixo w'enzela ubani izinto zonke na ?

Wa z'enzela.

18. Utixo wa ba na ko ukuqala na ?

A ka ba nganako ukuqala.

19. Utixo u pi na ?

U sezindaweni zonke.

20. Utixo u ya ni bona nini na ?

U ya si bona gemini na ngobusuku : u ya si bona lapo s'onayo : u ya si bona gezikati zonke.

21. Utixo u ya z'azi izinto zonke na ?

U ya z'azi izinto zonke : uma si

ya qamba amanga u ya kwazi : uma si ya shumayela okubi u ya ku zwa ; u ya w'azi onke amazwi etu, nazo zonke izinkumbulo zetu.

22. Utixo u n'enzele ni na ?

U s'enzile u si londile ; u si pile ukuhla kwetu, nezingubo zetu, nazo zonke izinto ezilungileyo zetu.

23. Uluto olukulu Utixo a n'enzileyo lu yini na ?

Wa si nika unyana wake Ujesu Kristu, ukuba a si fele.

—ooo—

## III.

24. Umuntu wokuqala wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUadami.

25. Umfazi wokuqala wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUeva.

26. Utixo wa m enza ngani umfazi wokuqala na ?

Wa m enza gobambo lwomuntu.

27. Abantu bokuqala ba be lungile na ?

Ba be lungile.

28. Ba be be hlezi pi na ?

**Ba be be hlezi ensimini e ya tiwa Ideni.**

29. B'ona kanjani na ?

**Ba s'apula isiyalelo sika Tixo gokuhla gomuti o nqatyelweyo.**

30. Ba yengwa gubani na ?

**Ba yengua inyoka.**

31. Inyoka i ngubani na ?

**I ngUsatani.**

32. Abantu bokuqala ba tokoza be be ngakone na ?

**Ba tokoza.**

33. Na lapo be b'onile kwa ba njani nabo na ?

**Kwa ba kubi : Utixo wa tukutela nabo wa ba xota ensimini.**

34. Unyana wokuqala wabo wa ye ngubani na ?

**Wa ye ngUkani.**

35. No wesibini wa ye ngubani na ?

**Wa ye ngUabela.**

36. Ba nikela ku Jehova iminikelo emini na ?

**Ukani wa nikela izitelo zomhlabati : Uabela wa nikela izimvu e-**

zinhle zomhlambi wake emnikelweni wokutya elatini.

37. Izilwane za nikelwa gani ku Jehova za ?

Ukuba kwaziwe ngako ukuba ku ngeko ukuyekela kwezono kodwa gokupalaza kwegazi.

38. Umoni a nga zihlaulela izono zake gokunikela izilwane na ?

A nge zihlaulele ngako.

39. U ngubani o palazele aboni igazi lake na ?

U ngUjesu Kristu unyana ka Tixo.

40. Ujehova wa tanda umnikelo ka Kani na ?

A ka wu tandanga.

41. Wa be e nga wu tandi ngani na ?

Gokuba Ukani wa wu leta e nenhliziyo embi.

42. Ujehova wa wu tanda umnikelo ka Abela na ?

Wa wu tanda.

43. Wa wu tanda ngani na ?

Gokuba wa nikelwa genhliziyo e lungileyo.

44. Ujehova u ya ku w'amkela umnikelo wake o nenhliziyo engalungileyo na ?

A ka yi ku w'amkela.

45. Umnikelo o tandekayo ku Jehova u yini na ?

U ngumoya o dabukileyo, nenhliziyo e tobekileyo.

—ooo—

## IV.

46. Umbulali wokuqala wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUkani.

47. Wa bulala ubani na ?

Wa bulala Uabela umne wake.

48. Wa m bulala ngani na ?

Wa m bulala gomona; gokuba imisebenzi yomne wake i be lungile ne yake i be imbi.

49. Lapo abantu be b'andile emhlabeni ba be njani na ?

Ba ba ngaboni.

50. Ujehova wa ba bu bisa kanjani gezono zabo na ?

Wa ba bubisa gamanzi amakulu.

51. Wa ye ngubani yena o wa hamba naye Ujehova, wa sindiswa nenhlu yake na ?

**Wa ye ngUnoa.**

52. Yena wa sindiswa ngani na ?

**Wa sindiswa gomkumbu.**

53. Ba be bangapi a ba be sindiswa emkunjini na ?

**Ba be bashiyangalobini, Unoa nomfazi wake, onyana bake abatatu, nabafazi babo.**

54. Amanzi a hlala emhlabeni amasuku a ba mangapi na ?

**A ba yikulu namashumi amahlanu.**

55. U ngubani o ngumkumbu wokusindisa waboni na ?

**U ngUjesu Kristu.**

—ooo—

V.

56. Uyise wabakolwayo u ngubani na ?

**U ngUabehama.**

57. Ukukolwa kwake okukulu kwa bonakala ngani na ?

**Kwa bonakala gokudeda elizweni lakubo ukuya ku ilizwe elikatyana, na ngokunikela unyana wake emni-**

kelweni wokutya gokuyaleza ka Tixo.

58. Ujehova wa bubisa imizi emibini emini gezono ezikulu zabantu bayo na ?

Isodoma ne Gomola.

59. Wa yi bubisa ngani na ?

Gomlilo o wa vela ezulwini.

60. Umuntu olungileyo o wa hlala Esodoma wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUlota.

61. Yena wa sindiswa kanjani na ?

Kwa fika kuye izingelosi ezimbini e za m pumisa emzini.

62. Wa ye ngubani o wa tandazela leyomizi na ?

Wa ye ngUabehama.

63. Unyana ka Abehama wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUisake.

64. Onyana ka Isake ba be obani na ?

Ba be Uisau no Jakoba.

65. Mupi wabo wa tenga gelifa lokuzalwa lake na ?

Uisau.

66. Wa tenga ni ngalo na ?

Wa tenga isihlo.

67. Onyana ka Jakoba ba ba bangapi na ?

**Ba ba ishumi nambini.**

68. Wa tanda o mupi wabo kakulu na ?

**Ujosefa.**

69. Abakuluwe baka Josefa ba m tanda na ?

**A ba m tandanga ; ba ba nomona ngaye.**

70. Bona b'enza njani kuye na ?

**Ba tenga ngaye ku Abaislaeli a ba be m yisa Egipte.**

71. Abaislaeli ba tenga ngaye kubani na ?

**Ba tenga ngaye ku Potifa o be induna enkulu ka Faro inkosi yas-Egipte.**

72. Upotifa wa m enzelani Ujosefa na ?

**Wa m misa a bè umboneli wenhlu yake.**

73. Wa m valela ngani enhlwini yokobopela na ?

**Gokunceteza kwomfazi wake.**

74. Ujosefa wa kumshela obani amapupo osenhluini yokubopela na ?

**Izinceko ezimbini zika Faro.**

75. Wa kululwa gubani na ?

Wa kululwa gUfaro o wa m tumela ukuba a m kumshele amapupo ake.

76. Ufaro e be pupile ngani na ?

E be pupile ngayo iminyaka emikombisa yokuvama ukuhla, neminyaka emikombisa yenhlala.

77 Ufaro wa m enzelani Ujosefa na ?

Wa m misa a be inkosi embusweni wake.

—ooo—

VI.

78. Abakuluwe baka Josefa ba yelani Egipte na ?

Ba ya ukutenga ukuhla, be tunywa guyise.

79. Bona ba m azi Ujosefa na ?

A ba m azanga.

80. Yena wa tini kubo na ?

Wa shumayela golaka, e ti, Ni ngamahloli.

81. Wa ba tyela nini ukuba e be ngumne wabo na ?

Wa ba tyela ekufikeni kwesibini kwabo Egipte.

82. Ujosefa w'enzelani uyise nababenhlu yake na ?

Wa ba tumeła ; ba ya Egipte apo wa ba łondoloza kona.

83. Ufaro wa ba pata kanjani Abaislaeli na ?

Wa ba pata kahle ; wa bá nika ilizwe elihle lasEgesemi.

84. Ba hlutywa nini na ?

Ba hlutywa lapo i be i vukile enye inkosi e be i nga m azi Ujosefa.

85. Ya ba hlupa kanjani na ?

Ya ba nika umsebenzi o sindayo ; ya ti onyana babo ma ba ponswe emfuleni ekuzałweni kwabo.

86. Y'enzelani loku na ?

Ya kwenza ukuba ba ngandi ba ngahluli Abagipte gobuningi.

87. Wa ye ngubani o wa fihlwa gunina ekuzalweni kwake ukuba a nga bulawi na ?

Wa ye ngUmosi.

88. Na lapo unina wa ye e nge samifihle w'enza njani naye na ?

Wa m faka empongolweni wa m beka ezinhlangeni zomfula.

89. Wa funyanwa gubani na ?

Wa funyanwa indodakazi ka Faro e ya m amkela ya ti uma a be indodana yayo.

90. Umosi e se e kulile w'ala ngani ukubizwa unyana wendodakazi ka Faro na ?

Gokuba wa keta ukuhlupeka nabantu baka Tixo nokuba a be nenjabulo yezono gomzuzu.

91. Umosi e mukile Egipte wa hlala pi na ?

Wa hlala Emidia.

92. Ujehova wa bonakala kuye kanjani na ?

Wa bonakala kuye esihlahleni esityayo.

93. Ujehova wa bonakalelani kuye na ?

Ukuba a m tume Egipte ukukulula Abaislaeli ekubotyweni, a ba yise elizweni las Ekanani.

94. Lapo e be e buyela Egipte, ubani wa m hlangabeza na ?

Uaroni umkuluwe wake.

## VII.

95. Ufaro wa vuma ukubu Abaislaeli ba dede elizweni lake na ?

A ka vumanga.

96. Ujehova wa hlupa Abagipte gezinhlupo ezingapi ngako na ?

Wa ba hlupa gezinhlupo ezishumi.

97. Inhlupo yokupela enkulu wa ba hlupa ngayo i be yini na ?

Wa bulala amazibulo onke asEgipte na wabantu na wezilwane.

98. Kwa miselwa ukuhla okuni ukukumbuzela ukusindiswa kwAbaislaeli ku lenhlupo na ?

Kwa miselwa ukuhla kwokuhlulela.

99. Ufaro e zwile ukuba Abaislaeli be be muka w'enza njani na ?

Wa ba landela gempi yake.

100. Wa ba fumanisapi na ?

Wa ba fumanisa gaselwanhle olubomvu.

101. Abaislaeli ba sinda kanjani empini yake na ?

Amanzi olwanhle olubomvu a

hlukaniswa, ba wela be hamba emhlabatini omileyo.

102. Kwa ba njani ku Faro nempi yake na ?

Ba landela Abaislaeli, be fikile elwanhle, amanzi a buyela a ba cwilisa bonke.

103. Abaislaeli ba katywa ngani ekuhambeni kwabo na ?

Ba katywa gesibonakalo selifu emini, nesomlilo ebusuku.

104. Abaislaeli ba hlani be sehlane na ?

Ba hla izinkwa e za vela ezulwini e ya tiwa Umana, o wa bonakala kusasa, nezinswempi e za vela kusihlwa.

105. Ba m buta umana gasipi isikati semini na ?

Ba m buta ekuseni, be butela isabata gomnqibelo.

106. B'enza njani kumuntu o wa teza gesabata na ?

Ba m bulala, be m ponsela gamatye.

## VIII.

107. Imiteto yika Jehova ya piwa ku yipi indawo na ?

**Ya piwa gasentabeni e tiwa Isaina.**

108. Imiteto yika Jehova i yini na ?

**I yizimemezelo ezishumi.**

109. Izimemezelo ezishumi za piwa kanjani na ?

**Ujehova wa zi memeza, z'ezwakala kubo bonke Abaislaeli ; wa zi loba ezicabeni ezibini zamatye.**

110. Ubani w'amkela ku Jehova izicaba e za nezimemezelo na ?

**Umosi.**

111. Ubani wa yi pakamisa inyoka yetusi ehlane na ?

**Umosi.**

112. Wa yi pakamiselani na ?

**Ukuba bona a ba be lunyiwe gezinyoka ba yi beke ba sinde.**

113. Inyoka ya fanekisa ubani na ?

**Ya fanekisa Ujesu Kristu.**

114. Abaislaeli ba ba sehlane iminyaka i be mingapi na ?

**I be mashumi amane.**

115. Lapo e be bubile Umosi, ba rolelwa gubani na ?

**Ba rolelwa gUjesua.**

116. Ba wela umfula omuni ukungena elizweni lase Kanani na ?

**Ba wela Ujoredani.**

117. Ba wela kanjani na ?

**Amanzi omfula a hlukana, ba hamba emhlabatini omileyo ekuweleni kwabo.**

118. Ba fika elizweni lasEkanani bonke a ba be deda Egipte na ?

**A ba fikanga bonke.**

119. Ba fika abangapi elizweni lasEkanani a ba be hlulile iminyaka emashumi amane intanga yabo ekumukeni kwabo Egipte na ?

**Ba ba babini, Ukalebi no Jesua.**

120. Kwa ba ngani ukuba abaningi kangaka ba buba enhleleni na ?

**Kwa ba ngezono zabo ; gokuba ba hlubuka ku Jehova.**

—ooo—

## IX.

121. Abaislaeli ba hlala Egipte iminyaka ya ba mingapi na ?

Ya ba amakulu amane.

122. Izizwe zAbaislaeli za zi ngapi na ?

Za ba ishumi nambini.

123. Ubani wa be inkosi yabo yokuqala na ?

Wa ye ngUsauli.

124. Inkosi yesibini yabo wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUdavida.

125 Unyana ka Davida o be inkosi emva kwake, wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUsalomona.

126. Umuzi omkulu wAbaislaeli apo inkosi ya hlala kona wa tiwani na ?

Ijerusalema.

127. Inhlu ka Tixo, itempeli y'akiwa gubani na ?

Y'akiwa gUsalomona.

128. Y'akiwapi na ?

Y'akiwa Ejerusalema.

129. Abaislaeli bonke ba ba nezindala zika Jehova na ?

Ba ba nazo.

130. Ba fundiswa gubani na ?

Ba fundiswa gabazisi.

131. Abazisi ba z'azi kanjani izindaba zika Jehova na ?

Ba z'azi be fundiswa nguye.

132. Incwadi ka Tixo ya balwa gubani na ?

Inxenye endala ya balwa gabazisi, nenxenye entya ya balwa gabafundi nabatunywa ka Jesu Kristu.

—ooo—

## X.

133. Ujesu Kristu u ngubani na ?

U ngunyana ka Tixo, umsindisi wabantu.

134. Ukristu wa be kona ekuqaleni na ?

Wa be kona ekuqaleni.

135. Kwaziwa gabantu ukuba e be za ku za emhlabeni e be nga keze na ?

Kwaziwa.

136. Kwaziwa ngani na ?

Kwaziwa gabazisi a ba be fundisa gaye, nangemibalo yencwadi.

137. Ukristi we za kanjani emhlabeni na ?

We za wa zalwa gumfazi.

138. Wa zalwapi na ?

Wa zalwa Ebethelemi elizweni lasEjudia.

139. Unina wake wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUmaria.

140. Ubani wa tunywa uku m bikela ukuba a be za ku ba unina ka Kristu na ?

Ingelosi Ugabercli.

141. Yena wa tini kuye na ?

Wa ti, Umoya oyingcwele u ya ku za pezu kwako, namanhla ake o pezulu kwonke o ku sibekela: ngako lenzalo eyingcwele e ya ku zalwa nguwe i ya ku bizwa ukuti, Unyana ka Tixo.

142. Ukristu u ngUtixo nomuntu na ?

U ngUtixo nomuntu.

143. Umyeni ka Maria wa ye ngubani na ?

Wa ye ngUjosefa.

144. Ubani wa tunywa pambi kwo Kristu ukulungisa inhlela yake na ?

Ujoani umbapatizi.

145. Ubani wa be inkosi yasEjudia galesosikati na ?

Uherodi.

146. Kwe za obani Ejerusalema be vela empumalanga na ?

Abahlakanipi.

147. Ba tini na ?

Ba ti, U pi yena o zaliweyo Inkosi yAbajuda na? Gokuba si bonile inkanyezi yake si sempumalanga, si ze uku m dumisa.

148. Ubani wa funa uku bulala Ukristu na ?

Uherodi.

149. Wa sindiswa kanjani kuye na ?

Wa yiswa Egipte wa hlala kona ade a be e bubile Uherodi.

150. E buyele elizweni lasEjudia wa hlalapi na ?

Wa hlala Enazarete.

151. Ukristu wa bapatizwa gubani na ?

Wa bapatizwa gUjoani.

152. Kwa ba njani ekubapatizweni kwake na ?

Kwa ti izulu la vuleka kuye, wa bona Umoya ka Tixo u ehle jeng'ijuba u za pezu kwake. Kwa bako ilizwi li vela ezulwini li ti, Lo ungUnyana wami otandekayo o ngi koliwe kakulu nguye.

153. Ujesu wa lingwa gubani ehlane na ?

Wa lingwa gUsatani.

154. Ujesu wa hambapi na ?

Wa hamba kulo lonke ilizwe lasEgalilia e fundisa ezinhlwini zokusonda, e memeza ivangeli lombuso ka Tixo ; wa hamba na ku ezinye izindawo elizweni lasEjudia.

155. Wa z'enza izimangaliso zini na ?

Wa sindisa abagulayo, wa vusa abafileyo, wa giba amademoni.

156. Wa keta abafundi abangapi na ?

Wa keta abashumi nambini.

157. Mupi wabo wa m nikela na ?

Ujudasi.

158. Ukristu wa fa kanjani na ?

Wa fa gezanhla zabantu wa betelwa emtini.

159. Wa hlala izinsuku za ba ngapi encwabeni na ?

Za ba zintatu.

160. E se e vukile ekufeni wa hlala amasuku amangapi emhlabeni na ?

A ba mashumi amane.

161. Ukristu wa tini ku abafundi bake lapo e be za ku buyela embusweni wake na ?

Wa ti, Hambani ni ye emhlabeni wonke, ni memeze ivangeli kubo bonke abantu. Yena o kolwayo a bapatizwe u ya ku sindiswa; kodwa yena o nga kolwi u ya ku bujiswa.'

—ooo—

## XI.

162. Kwa fanela ngani ukuba Ukristu a fe na ?

Ukuba a sindise aboni.

163. Nina ni ngaboni na ?

Si ngaboni.

164. N'oneni na ?

S'onile gokuba a si kumbule umenzi wetu uku m tanda genhliziyo yonke, nokutandaza kuye, nokulonda umhla wake o yingcwele: s'enzile izinto ezinye eziningi a si zi nqabeleyo.

165. Uma Ukristu wa be e nga fele nina ga be ni nani na ?

Ga be si nokubujiswa si bujiselwe izono zetu.

166. Ni faneleni na ?

Si fanele ukubujiswa okungapeliyo endaweni yomlilo.

167. Ukristu a nga sindisa abantu bonke na ?

A nga sindisa bonke, gokuba u ngUjehova o namanhla onke.

168. U ya ku sindisa nina na ?

Uma si ya penduka ezonweni zetu si kolwe kuye, u ya ku si sindisa ekubujisweni a si pakamise ezulwini.

169. Uma a ni penduki u ya ku ni sindisa na ?

A ka yi ku si sindisa uma a si penduki.

170. Uku penduka ku yini na ?

Ku ngukuyeka izono zonke nokwenza jengayo intando ka Tixo.

171. Ukukolwa ku yini na ?

Ku ngukwamkela izindaba zonke zika Tixo, ukutemba kuye, nokulalela amazwi ake.

## XII.

172. Abalungileyo ba ngobani na ?

**Ba ngabo a ba pendukile ezonweni ba kolwe ku Kristu.**

173. Abalungileyo ba ya ngapi ekububeni kwabo na ?

**Ba ya embusweni wezulu.**

174. Bona a ba sembusweni wezulu ba ngobani na ?

**Ukona Utixo, no Jesu Kristu, nezingelosi eziyingcwele, nabo bonke abalungileyo a ba bubile.**

175. Abangalungileyo ba ya ngapi ekububeni kwabo na ?

**Ba ya endaweni yomlilo.**

176. Bona a ba sendaweni yomlilo ba ngobani na ?

**Ukona Usatani nezinceko zake, nabo bonke abangalungileyo a ba bubile.**

—ooo—

## XIII.

177. Ukristu u ya ku za futi emhlabeni na ?

U ya ku za futi. Gokuba Unyana womuntu u ya ku za ebukosini boyise nezingelosi zake.

178. U ya ku za nini na ?

Gomhla wokupela.

179. U ya kwenza njani na ?

U ya ku vusa abafileyo bonke, a hlanganise ebusweni bake bonke abantu.

180. Abantu bonke ba ya ku ma ebusweni bake na ?

Ba ya ku ma kona abantu bonke.

181. Nina ni ya ku ba kona na ?

Si ya ku ba kona.

182. Abantu ba ya ku buzwa na ?

Ba ya ku buzwa ngazo zonke izinto e ba z'enzileyo emizimbeni yabo. Gokuba Utixo wo zisa imisebenzi yonke ekwabeni nazo zonke izinto ezifihliweyo ezilungileyo nezingalungileyo.

183. Ukristu wo ba bekapi abalungileyo na ?

Esanhleni sake sokunene.

184. Abangalungileyo wo ba bekapi na ?

## Esanhleni sake sokohlwo.

185. U ya ku tini ku bona a ba sesanhleni sake sokunene na ?

U ya ku ti, Yizani nina a ba busisiweyo gUbaba n'amkele umbuso o ni lungiselweyo kwa sekuqaleni kwelizwe.

186. U ya ku tini ku bona a ba sesanhleni sokohlwo na ?

U ya ku ti, Dedani kumi nina abatukiweyo ni ye emlilweni ongapeliyo, o lungiselwe Usatani nezinceko zake.



# IZIMEMEZELO EZISHUMI.

Utixo wa shumayela onke lamazwi e ti, Gi ngUjehova Utixo wako, o ngi ku pumisileyo elizweni lasEgipte, na senhlwini yokubopela.

I.

U nga bi nabo otixo abanye gapanhle kwami.

II.

U nga zenzeli umfanekiso o baziweyo, nomfanekiso woluto o lu sezulwini pezulu, no lu semhlabeni pansi, no lu semanzini pansi kwomhlaba. U nga zikotami ku lo u lu konze ; gokuba Mina ngUjehova Utixo wako, gi ngu Tixo o nomona, g'eleka izono zoyise pezu kwabantwana ku de ku be isizukulwana sesitatu nesine sabo a ba ngi zondayo ; g'enza umsa ku izizukulwana ezi yi'zinkulungwane zabo a ba ngi tandayo na ba londoloza izimemezelo zami.

III.

U nga kulumi igama lika Jehova Utixo wako geze : gokuba Ujehova a ka se ku m yekela o kuluma igama lake geze.

IV.

Kumbula usuku lwesabata uku lu hlukanisa lu be ingcwele. Amasuku atatisitupa wo sebenza u w'enze wonke umsebenzi wako ; kodwa usuku lwesikombisa lu yi'sabata lika Jehova Utixo wako : a ku se ku w'enza umsebenzi ga lo ; wena, nonyana wako, nendodakazi yako, nenceko yako, nencekokazi yako, nenkomo yako, nomhambi wako o pakati kwamasango ako : gokuba gamasuku atatisitupa Ujehova w'enza izulu nomhlaba, nolwanhle, na ko kwonke o ku sezulwini, no ku s'emhlabeni, no ku selwanhle, wa pumula gosuku lwesikombisa : galoku Ujehova wa busisa usuku lwesabata, wa lu hlukanisa lu be ingcwele.

V.

Dumisa uyihlo nonyoko ; ukuba amasuku ako a be'made elizweni e li ku nikwayo gu Jehova Utixo wako.

VI.

U nga bulali.

VII.

U nga rexezi.

VIII.

U ng'ebi.

IX.

U nga qiniseliamanga gomakelwane wako.

X.

U nga nxaneli inhlu yomakelwane wako; u nga nxaneli umfazi womakelwane wako; nenceko yake, nencekokazi yake, nenkabi yake, nenjomani yake, noluto olunye o lu ngo lomakelwane wako.

# UMTANDAZO WENKOSI.

Ubaba wetu o sezulwini; ma li dunyiswe igama lako. Umbuso wako ma u ze. Intando yako ma i enziwe emhlabeni, ku be njenga sezulwini. Si pe namhla isinkwa semihla setu. U si yekele izono zetu, jengokuba tina si ba yekela bona a ba s'onileyo. U nga si yisi ekulingweni, kodwa u si kulule ekwoneni. Gokuba umbuso u ngo wako namanhla a nga wako nobukosi bu ngo bako, kubengunapakade.—Amen.

